Billy Smunts
Fortitudesofts (Hekaýa)









---

1990-njy ýyl Fortitudesofts kompaniýasy döredildi. Onuň esaslandyryjylary Jonatan Uilliýams we Genri Şapirody. Olaryň ikisi hem intellektual derejesi ýokary adamlardy.

– Kompaniýamyzy beýige galdyrmak üçin, beýik ideýalar gerek. Düşünýäňmi Genri?

– Düşünýän kompýuterler bize dälde, adamzada hyzmat etmeli. Munyň üçin bolsa biz olary kämilleşdirmeli.

Genri kompýuterler üçin dürli programmalar ýazdy we ol programmalar kompanýanyň ösüşine uly goşant goşdy. Genriniň bir meýilnamasy bardy. Ol adamalary kompýuter bilen birleşdirýän enjam ýasamagy planlaýardy. Oňa görä, adam kompýuteriň içinde ýaşap bilýärdi. Bu fantastik bir hyýaldy. Emma Genri bu hyýaly amala aşyrmaga girişipdi.

Olara bäsdeş ,,NCDsoft-group” atly kompaniýa bardy. Onuň esaslandyryjysy Nikki Ruzwelt Jonatan we Genrini itden beter ýigrenýärdi. Ol ,,Fortitudesofts”-yň geljekki meýilnamalaryny ogurlap, öz kompaniýalarynda ornaşdyrmak isleýärdi. Beýtmek bilen ol öz kompaniýasynyň abraýyny ýokarlandyrmak isleýärdi. Ol bu erbet niýetini amala aşyrmak üçin islendik işe taýýardy. Ol bir jansyz ýollap, ,,Fortitudesoftsyň” syrlaryny we geljekki meýilnamalaryny toplamagy tabşyrdy. Ol jansyzyň ady Kalled Hanterdi. Ol öz işine ussatdy.

Kalled fortidýudsoftsa elektrik bolup işe geldi. Onuň hyzmatlaryndan, ol gelen badyna peýdalanyp başladylar. Ol işleri tamamlap, boşan badyna bar ünsüni Jonatan bilen Genrä berýärdi. Olaryň hereketlerini synlaýardy.

Gije düşdi. Iş wagty tamamlandy hemmeler diýen ýaly, öýlerine gaýtdylar. Emma Kalled kompaniýada galypdy. Ol Genriniň iş otagynyň ýanyna geldi. Genri hem heniz işden gitmändi. Ol işlerini bolup, çykmak üçin gapa tarap göneldi. Ony Kalled penjireden synlaýardy. Kalled Genriniň özüni görmezligi üçin bukuldy. Genri öz iş otagyndan çykdy we gapyny öz barmak yzlary bilen gulplady. Kalled içinden oýlady: ,,Gapyny açmak üçinem Genriniň barmak yzy zerur”. Elbetde gapyny açmak we gulplamak üçin Genri öz barmak yzlaryndan peýdalanýardy. Onuň iş otagyna diňe Genri bilen bilelikde girip bolýardy.

Kalled indi Genriniň barmak yzyny alamalydy. Ol jansyz bolansoň bular ýaly işler mesele däldi. Emma oňa Genri bilen gabatlaşmak aňsat başardanokdy. Üç gün geçdi, henizem Kalled Genri bilen gabatlaşmady. Ertesi güni Genriniň özi bir möhüm iş bilen Kalledi çagyrdy. Kalled emele gelen ajaýyp pursada diýseň begenýärdi. Ol Genriniň ýanyna geldi.

— Näme hyzmat, jenap Şapiro?

— Kompýuterime näme üçindir elektrik togy gelenok we kompýuterim işlänok.

— Häzir onuň sebäbini anyklarys – diýip, ol tok gelýän simleri barlady.

— Hmm bu ýerde gysga utgaşma bolup, sime zeper ýetipdir. Gysga wagtda men ony bejererin.

Kalled simi bejerdi. Genri kompýuteri işledip barlady. Kompýuter işläp durdy. Genri oňa sagbolsun aýdyp, rugsat berdi.

Kalled niýetine ýetipdi. Ol Genriniň barmak yzlaryny almagy başarypdy.

Ertesi güni iş tamamlanansoň, ozalkysy ýaly Kalled Genriniň iş otagynyň ýanyna geldi. Genri hem işini bolup gidip barýardy. Kalled gaty arkaýynlyk bilen, Genriniň barmak yzy arkaly onuň iş otagyna girdi. Çaltlyk bilen ol Genriniň meýilnamalaryny, depderçedir-kitapçalaryny ýany bilen getiren torbasyna

saldy. Ol meýilnamalary ogurlap çykjak wagty, gapydan Genri girip geldi. Has dogrusy Genri otagynda bir şahsy zadyny unudypdy, şol sebäpden ol yzyna dolanypdy.

– Jenap Hanter siz bu ýerde näme işleýärsiňiz? Meniň iş otagyma nähili usulda girip bildiňiz?

Kalled hiç hili çekinmän, göni jogap berdi.

– Men bir içaly, siziň meýilnamalaryňyzy ogurlamak üçin ýollandym.

Kalled Genrini ýumrugy bilen uryp ýere ýazdy. Genri bihuş bolup ýykyldy. Kalled otagy oda berdi we gapyny ýapyp, gulplap çykyp gitdi. Genri ýangynda heläk boldy. Kalled bolsa ogurlan meýilnamalaryny Nikkä getirip berdi. Emma Kalled bir meýilnamany unudypdy. Genri ol meýilnamany ýörite seýfde saklaýardy. Bu meýilnama onuň şol fantastiki meýilnamasydy. Ol meýilnama seýfde amatly saklanyp galypdy. Ol meýilnama indi Genriniň ýeketäk ogly Jeýsona garaşyp ýatyrdy...

Soňy.

Yz ýanynda okaň. Wirtual dünýeden... (Powest) 2018.

Billy Smunts